- 24 Juli 1939 - إنما المؤمنون إخوة فأصلحوا بين أخويكم . (القرآن) Taoen ka VIII No. 28

# AL-MOE'MIN

Pangaos langganan:
1 sasih . . . f 0,30
3 „ . . . f 0,80
6 „ . . . f 1.60
sataoen . . . f 3.20

Advertentie tiasa barempag heula

Adres Administratie:
N. Aboebakar
Pandhuisstraat 47
Tjiandjoer.

DIRECTEUR - HOOFDREDACTEUR: WIRA SENDJAJA.

KALOEAR SASASIH 4 KALI: KAPING 2-9-16-24 SASIH WALANDA

Soegri noe nampi proefnummer ieu serat kabar, oepami henteu bade langganan, moegi kersa ngawangsoelkeun deui.

Uitgeefster:
Rengr. Al-Moe'min.
Adres Hoofdredactie:
Wira Sendjaja.
Kazerneweg 23
Tjiandjoer.
Tjitakan:
Drukkerij Pamitran
Tjiandjoer.

Njimpenna ieu s. k. oelah dilalaworakeun, margi seueur ajat Qoerän sareng Hadits.

## KWEEKSCHOOL-PAKAOEMAN.

Dina pamoekaan gempoengan Bale-Rahajat „Volksraad" taoen ieu, nja eta dina tanggal 15 Juni 1939, Padoeka Kdj. Toean Besar ngadawoehkeun tina mangroepa-roepa pasal hal ngoeroes nagara, oentoeng - roegina, bagdja-tjilakana, nja kitoe deui tarekah noe bakal didjalankeun geusan kasalametan reudjeung kamadjoean rahajat.

Dina waktoe ngadawoehkeun tina hal ngoeroes djeung ngamadjoekeun pangadjaran, koe andjeunna kaembarkeun oge, jen dina waktoe anoe moal sakoemaha lilana deui, di Tasikmalaja bakal diajakeun hidji sakola agama anoe ditjalonkeun pikeun ipoekan pihoofdpanghoeloeeun katoet sjarat² kaoem noe sedjenna. Ieu sakola diadegkeunana kalawan oeningana noe djadi pamarentah.

Ari sihoreng sakola noe diseboet di loehoer teh boeah ihtiarna Kdj. Toemenggoeng Tjiamis kalawan pangrodjong rakana Kdj. Tmg. Tasikmalaja. Malah ajeuna geus njebar bedja ka loear, jen geus diadegkeun Comite noe diwadjibkeun tatahar pikeun ngadegna eta sakola.

Samemeh Al-Moe'min nembongkeun pamanggihna tina ieu adegan, leuwih hade oerang tembrakkeun heula soerat selebaran ti „Comite-Tatahar", sangkan oerang rea oge bisa nimbang² koemaha doedoekna eta masälah.

Ieu di handap kaoeni salinanana eta selebaran, anoe kabeneran njasab ka medja redactie:

### SAKOLA KANGGO NGADIDIK TJALON PANGHOELOE SARENG PADAMEL KAOEM „MIFTAHOEL-QODI".

Salam kawiloedjengan.

Ningal kana pesatna kamadjengan agama Islam di oerang, oetama pisan moen harkat sareng pangartos pagawe Kaoem sakoemna henteu tinggaleun namoeng sasarengan njarengan eta kamadjengan. Nanging parantos teu tiasa dipoengkir deui, padamel Kaoem teh oemoemna woewoeh lami bet woewoeh ngirangan bae komarana, boh kakawasaanana.

Hal ieu tangtos matak ngahandjakalkeun, margi Kaoem teh kanggo Pamarentah, ageung pisan hartosna. Roepi² perkawis anoe ngadjantenkeun ieu kamoendoeran teh, ti salasawios noe djadi margi, nja eta kirang kaoeningana tina pangaweroeh oemoem, sareng toenana panemoe tina bag-bagan agama, oge anoe patali sareng kapangkatanana.

Salasawios akal tarekah kanggo njaean harkat martabatna Panghoeloe sareng padamel Kaoem noe sanesna koe pangal perloe ngadegkeun sakola pertengahan (Middelbare school), pikeun ngadidik tjalon² padamel Kaoem, sangkan tjoekoep pangartina oeroesan agama Islam, djeung sedjen² elmoe noe perloe dikanjahokeun.

Dina ping 12 April 1939 kalawan pangrodjong Kangdjeng Boepati Tasikmalaja di kaboepaten Tasikmalaja parantos diajakeun kempelan para Panghoeloe Tasikmalaja sareng Tjiamis, sareng sawatawis kijaji² anoe ageung pangaroehna, kanggo ngabarempagkeun tiasa henteuna ngadegkeun sakola anoe saroepi kitoe. Boeahna tina eta babarempagan tiasa diaos dina verslagna, noe ieu kakintoenkeun.

Saparantosna babadantenan, kalawan karempagan koe Kangdjeng Adviseur voor Inl. Zaken Dr. G. F. Pijper, eta pamaksadan, pondokna diwintjik di handap ieu:

Ngadegkeunana:

Ieu sakola baris diadegkeun koe sarta make tanaga babarengan ti sababaraha Kaoem².

Kaoem² teh ngagadoehan hak ngintoenkeun pimoerideun ka eta sakola. Ieu perkawis djadi dadasarna ieu sakola, margi oepami teu aja pangrodjongna ti Kaoem², ieu pamaksadan hamo tiasa hasil samistina.

Koe paheujeuk - heujeuknа leungeun (saoejoenanana) sadaja Kaoem, ieu sakola tangtoe ngabogaan sipat kadinesan (officieel).

Kalawan kabingahan anoe sanes loemajan, di dieu ditjarioskeun, jen Kdj. Toean Gouverneur West-Java sareng Kdj. Toean Resident Priangan kana ieu pamaksadan parantos ngarempagan pisan.

Waragad:

Noemoetkeun rarantjang etangan saheulaanan, kanggo waragadna eta sakola teh ± f 3000.— sataoen. Oepami nampi djoemblah 30 moerid, sarta nganggo bajaran sakola f 5.— saoerang, djoemblah artos noe katampi moeng f 1500.— tangtos henteu njekapan.

Eta margina, perloe aja pangdeudeul ti Kaoem².

Agengna soembangan, noemoetkeun seueurna moerid noe koe salasawios Kaoem dikintoenkeun ka eta sakola di-etang saban moerid ± f 50.— sataoen.

Nampi moerid:

Anoe ditampi teh, nja eta moerid anoe parantos tamat ti H. I. S., atanapi ti sakola anoe sabangsana. Dina milihna kedah apik pisan, tina kapinteranana sareng adat tabeatna. Para poetra Boepati sareng Hoofdpanghoeloe bade langkoeng diperloekeun, kitoe deui bajaran sakolana baris dilangkoengkeun.

Tempat sakola:

Adegan sakola parantos sajagi, di Tjibeureum, tjaket Tasikmalaja. Kaajaanana estoe njoemponan kana kaperloean ieu sakola, disajagikeun pamondokanana moerid² anoe baris diatoer sapertos internaat kalawan panalingaan sareng ngaggo atoeran sapertos di Osvia (sakola menak kapoengkoer), moeng ieu mah basadjan bae soepados tiasa mirah, artos dahar dina sasasih ± f 6.—.

Di pakarangan sakola parantos sajagi hidji masdjid anoe njoemponan, nja di dinja tempatna pikeun moerid² ngalakonan salat. Djabi ti waktos diadjar di kelas, tangtos baris diajaan panalingaan ngapalkeunana paladjaran, sareng lakoe lampahna baroedak di loear sareng di lebet sakola.

Pangadjaran:

Pangadjaran anoe bade diadjarkeun nja eta:

1. Basa Arab sareng aksarana: (matja, sasaoeran sareng njerat).
2. Ngaos Koerän sareng elmoe-elmoena, sapertos elmoe nahoe (ngepokkeun), elmoe sjaraaf (gramatica), elmoe alat (nganggona), elmoe tafsir (nerangkeun ajat² Koerän).
3. Elmoe fiqh: (Hoekoem agama Islam, elmoe kawadjiban sapertos roekoen Islam anoe 5 perkara, elmoe oesoel fiqh, elmoe moekahat (atoeran tikah), elmoe moealamat (atoeran akad-akadan, perdagangan).
4. Hadits.
5. Aqoidoel iman.
6. Tasawwoef.
7. Ilmoe tarech (sadjarah para Nabi).
8. Ilmoe Bilâgah sapertos Bâjan, Bade', Ma'ani, Mantek.
9. Ilmoe Falaak (ilmoe bentang enz.).
10. Ilmoe Moesâliah (ilmoe oekoer).
11. Ilmoe a'roedh (dangding, tembang).

12. Ilmoe atoeran² nagara tina perkawis agama Islam.

13. Pangaweroeh oemoem (elmoe boemi, sadjarah doenja).

14. Basa Soenda sareng elmoening basa.

Ti no. 1 doegi ka 3 didamel pangadjaran loeloegoe, noe sanesna pangadjaran panambah dibagikeun ka 5 kelas. Satiasa-tiasa bade ngajakeun goeroe noe bevoegd (kagoengan hak ngadjar) sareng anoe tjakep ngadjarna. Dina milih pigoeroeeun bade njoehoenkeun advies (pirempagna) para ahli.

Lamina sakola:

Lamina diadjar 5 taoen, dina noetoepkeun koedoe ngalakonan examen panganggeusan. Anoe kenging diploma tiasa ditempatkeun di Kaoem.

Harkat daradjatna maranehanana mangke koe Kaoem bisa diatoer kalawan adil.

Ngawitan moeka:

Koe pamaksadan bade diboekana eta sakola teh dina sasih Juli 1940.

Pangoeroes:

Pangoeroesna dipilihna koe Kaoem², noe parantos tetela sami roemodjong ngadegkeunana. Doepi bestuurna didjadikeun koe: Voorzitter, Vice-Voorzitter, Secretaris sareng Commissaris².

Saloehoereun pangoeroes noe kaseboet di loehoer aja deui rengrengan anoe toekang nalingakeun (Raad van Toezicht), malah Toean Adviseur voor Inlandsche Zaken oge tiasa didamel lid eta rengrengan.

Samemehna ngadamel bestuur (pangoeroes) kedah aja heula werkcomite anoe ngadjalankeun padamelan kanggo sasajagian.

Waktos ieu noe djanten werkcomite teh nja eta: Para Kangdjeng Boepati, djoeragan² Patih sareng Hoofdpanghoeloe ti Tasikmalaja sareng Tjiamis kitoe deui sawatawis kijaji². Anoe djadi Voorzitter ieu comite nja eta noe nawis di handap ieu, doepi Secretarisna Mr. Rd. Oetarjo Soeriamihardja.

Kalajan gilig dina kajakinan jen perloe ngadegkeun hidji sakola kanggo ngadidik pipanghoeloeeun sareng padamel Kaoem noe sanesna, anoe baris njoemponan kana soegri noe dipikaboetoeh, werkcomite henteu asa-asa, henteu roemegag deui, ieu tjita² teh bade dihatoerkeun ka Kaoem², disarengan koe panoehoen, soepados kersa ngadeudeul kana ngalaksanakeun ieu pamaksadan. Ieu panoenoehoen teh nomer hidjina mah bade disanggakeun ka para Kangdjeng Boepati di West-Java, miwah sewoe noehoen ti awalna kana pangdeudeul marantenna anoe bade ditampi kalawan pirang² kabingahan.

Kalawan nami Werk-comite:

Voorzitter,

(w.g.) TOEMENGGOENG SOENARJA.




Samboengan A. M. No. 27.

— — — — — — — — —

ORGANISATIE.

Sjarat-sjarat anoe ditjarioskeun tadi teh sjarat oemoem pikeun sagala tarekat. Ari sjarat² djeung roekoen² pikeun hidji² tarekat mah eta ditjekel koe goeroena nja eta anoe dipake methode pikeun ngadjalankeun organisatiena. Eta tara oenggal djelema njaho, anging anoe geus aboes tarek tea, atawa anoe ngahadja ngoelik kitab-kitabna. Pikeun anoe aboes oge tara oedjoeg²' ditjaritakeun kabeh, tapi diterangkeunana koe goeroe ditoengtoet dina waktoe rek dilampahkeun tea. Noe matak siga dirasiahkeun, lain goeroe² kitman, ngan moro kaperloean bae da pikeun anoe teu miloe aboes mah teu aja perloena.

Eta oge atoeran choesoes teh henteu ngalanggar tjegahan Nabi lain moerid oge meunang ngadjalankeun kitoe, tapi kana hasil maksoedna moal tjara diaping ditoengtoen dibarengan koe goeroe tea, tjara anoe diadjar elmoe sedjen bae, ngitoeng atawa basa, geuning beda naker noe make goeroe djeung diadjar sorangan.

Tjontona oepama dina tarekat Naqsjabandie. (Ieu M. a. ngebrehkeun atoeran tarekat, lain ngaleuleuwihi para masjaich, moeng ngahadja ngabela, bisi noe aranom salah sangka kana tarekat tepi ka soeoedzon ( سوء الظن ) noe matak bahla kana salirana), njoetat tina صحيفة الصفا .

Noe rek ngalap tarek sok diparentah koe goeroe, mandi, beberesih, toeloej salat istichoroh meunang saminggoe saban peuting, sarena oge koedoe toeroetkeun atoeran sare anoe oetama, sok disareboet ngamajit, padahal sare kitoe teh sarerea oge soenat. Geus kitoe ditawadjoehan, dibere papantjen mimiti 3 perkara:

1 Robitoh.
2 Woeqoefoel Kolbi.
3 Dawam Dikir.

Eta atoeran anoe 3 perkara teh, koe noe teu oeninga katjida dikagetkeunana, tepi ka Robitoh mah diseboet matak djadi moesjrik, padjah teh mipangeran ka goeroe, lain ka Alloh, padahal lainlainna deui.

Geuning oerang ari mentas papanggih djeung djelema pikaresepeun, roepana tegep tingkah lakoena pikaloetjoeeun, papatahna keuna, parangina manis, sok deungdeuleueun, teu leungit² eta djelema teh tina Chijal oerang, katjipta sagalana. Tah kitoe Robitoh teh soepaja lakoena goeroe anoe aloes, ahwalna noe oetama katoelad. Moen katoeroetan aaloesna diseboetna meunang fed (فيض)

Eta teh nohonan dawoehan Koer'an:

يا أيها الذين آمنوا اتقوا الله وكونوا مع الصادقين

He djelema Moe'min, maraneh koedoe taqwa ka Alloh, koedoe babarengan djeung para sodikin.

Babarengan teh dihartian koe ahli Tarekat mah, moen bisa, koedoe nja badan, nja hate.

Noe matak moen rek aboes tarek, koedoe milih pigoeroeeun teh, anoe tjeuk wiwaha oerang enja pigoeroeeun, oelah ka goegoeroean.

Hal Robitoh oge pandjang keneh, lamoen didadar mah.

Moen geus inget ka goeroe رابطة toeloej وقوف القلب tea, nja eta njoewoengkeun ati tina sagala perkara, mepet pantjadria anoe lima.

Ti dinja kakara metakeun dikir (الله الله).

Dikir teh koe hate bae, sakoerang-koerangna pikeun noe ngawitan aboes mah dipapantjenan 5000.

Dikir oge make atoeran deui bae, noe teu ngalanggar sjara':

1 Dioekna sabalikna tawarroek.

2 Madep kiblat.

3 Ba'da solat djeung doe'a.

4 Peureum.

5 Matja أستغفر الله heula 5 ×, 15 × atawa 25 ×, toeloej matja فاتحة sakali, قل هو الله 3 ×, dihadiahkeun ka Imam Tarekat S. Moehamad Bahaoeddin Sjech Naqsjabandie.

6 Selang ingetkeun: maot, dimandian, koeboer, mahsjar djeung woeroek goeroe.

7 Pek dikir koe hate tea الله الله, bilang koe tasbeh atawa koe erlodji, saban geus 100 atawa sawatara menit, pek batja:

إلهي أنت مقصودى ورضاك مطلوبى

Doeh, Pangeran abdi, nja Goesti pisan anoe disedja koe abdi teh, karidoan Goesti anoe dioedag-oedag koe abdi teh. enz:

Saoer Goeroe: Tah, kikitoean teh lain ngalap gandjaran, eta teh tarekah para Wali ngarah beresih hate. Nja kitoe noe geus katjoba kadjalankeun koe Sajidi Sjech Tarekat Naqsjabandie.

Moen geus bisa bener kitoe, koe Goeroe teh ditambah-tambah wiridan djeung kalakoean anoe dipake tjobaan kana benerna moerid anoe ngalap tarekat tea.

Hal Tarekat, lamoen perloe, bisa diterangkeun anoe pandjang keneh pisan. Moeng sakieu oge, geusan nimbang² sae-awonna, estoening tjekap.

Ngadjalankeun tarekat teh bisa bari dagang, tani djeung digawe anoe salianna.

Tapi lamoen dibanding djeung ngadji elmoe, pikeun di kalolobaan oerang mah afdol ngadji keneh, da ngadji mah fardoe aen.

Oetama mana dagang bari ngadji, dj. dagang bari tarek?

Mending dagang bari ngadji.

Koemaha moen djelema geus tjoekoep, pek ngadji bari tarek?

Amboe, atoeh eta mah oetama pisan.

Koe sabab eta koe ahli Naqsjabandie dipilih pikeun goeroe² teh: Noe sepoeh, noe ampoeh, noe mampoeh elmoena pinoeh, oetama moen menak anoe bajoehjoeh, noe geus njoemponan sjaratsjaratna pikeun djadi goeroe atawa panoengtoen ka djelema oemoem, soepaja toeroetaneunana teh dina sagala perkarana.

Wallohoe a'lam,

M. a.




Samboengan A. M. No. 27.

(Nadruk verboden).

— — — — — — — — —

Nepi ka remen kadjadian, hidji lampah koe ieu dipandang hade sarta aja goenana, tapi koe itoe dipandang goreng sarta berbahaja. Moen diantep kitoe, tangtoe patjogregan dina netepkeun kahadean djeung kagorengan, anoe tangtoe ngaroeksak kana hiroep koemboeh. Tah palebah dieu tembong deui hikmatna Alloh ngoetoes para rosoel, pikeun moetoes mana anoe hade djeung mana anoe goreng.

Koe djalan mikir metakeun akal, manoesa bisa boga kajakinan jen sanggeus hiroep ajeuna tangtoe aja deui hiroep anoe langgeng, taja wates-wangenna. Manoesa boga rasa jen manehna bisa narima elmoe teu aja wates-wangenna, bisa nampa pangarti teu aja wates-wangenna, mandangna ka hareup teu aja wates-wangenna, tjita-tjitana djeung kahajangna euweuh wates-wangenna. Ieu kabeh ngoeatan kajakinanana, jen damar hiroep manehna moal pareum samasakali koe paehna, tangtoe aja toeloejna, tangtoe hiroep langgeng. Koemaha kaajaanana eta hiroep langgeng teh? Akal manoesa mogok, da euweuh pakakas, moen pakakas tea mah, pikeun nganjahokeunana. Palebah dieu tembong deui hikmatna ngoetoes rosoel, nja eta noengtoen akal manoesa, sina njahoeun kaajaan acherat, alam kalanggengan.

Koe akal manoesa tangtoe kaharti, jen katjida perloena sasajagian pikeun hiroep di acherat. Tapi, koedoe koemaha atoeh petana ajeuna, sangkan salamet engke tea; koedoe koemaha nja lampah, soepaja bagdja doenja acherat. Palebah dieu tembong deui hikmatna ngoetoes rosoel, nja eta noedoehan djalan kana eta kabagdjaan langgeng salalawasna.

Koe ieu katerangan pondok, tetela jen ti antara hikmat-hikmatna ngoetoes rosoel teh nja eta ngabantoe akal manoesa dina enggoning ngoedag kasalametan dj. kabagdjaan doenja acherat.

(Samboengeun).

## POELOENGANEUN.

Asas koering nja eta njarita kalawan bener, digawe kalawan ichlas.

S. Zagloel Basja.

***

Sabagian tina warnaning moesibat teh, nja eta kapakiran; leuwih banget batan kapakiran, nja eta gering badan; leuwih banget deui ti batan eta, gering hate.

Sd. Ali k. w.

***

## Amal Ma'roef.

Anoe diantos-antos sareng diteda ka soegri noe bade ngersakeun kana „padamelan-sae" kanggo kadiengan agama koe tjoekang A. M., ...anes kadjabi ti maparin adres² ma... s. k., adres noe sakinten teu aja ... ...nna, atanapi bakal ka adm. ieu ... kaerong bakal nan... dikintoenan kersa maosna, oepami proefnummer.

Teras henteuna djadi langganan, e... mah henteu djadi tanggelan noe maparin adres² tea, goemantoeng kana karidoan manah anoe dihatoeranan proefnummer bae.

Saoepami sadajana noe sami welas asih kana serat kabarna, pada kersa ngadjalankeun sakoemaha panoehoen noe kaoengel di loehoer, asal disarengan koe takdiring Jang Widi, sageuj teu enggal² katingali sareng karaos kamadjenganana ieu serat kabar.

Ti samemehna kakampi, Directie parantos hatoer noehoen ti anggalna.

Pangprihatinna djalma mah nja eta anoe ngarasa prihatin, tapi teu njahoeun naon anoe ngalantarankeun kaprihatinanana.

Cholil Djibron.

***

Djalma anoe geus bisa naloekkeun hawa napsoena, eta djalma anoe panggoenggoelna djoerit.

Hadits.

***

Teu sadajana padamelan anoe dipandang hade koe akal manoesa, bisa dianggap hade koe agama.

Mandalawangi.

***

Kaoela geus bisa ngelehkeun panggagahna perdjoerit di sadoenja, tapi kaoela bet taloek koe pangdoipna awewe.

Napolion.

***

Noe ngedoel lir anoe leumpangna bojot, noe matak tereh kaoedagna koe kapakiran.

s. k. Al-ahrom.

***

Hiroep di doenja teu kalawan elmoe lir oepama leumpang ti peuting teu make obor, elmoe teu reudjeung 'amal ibarat lampoe teu dihoeroengkeun.

A. A.

***

Artos anoe kapimilik koe andjeun eta boedjang andjeun, bade dipiwarang njieun gedong daekeun, bade ditoenggangan di daratan di laoetan noeroet, bade dianggo kana djalan masiat atawa toat, soemerah, tapi artos anoe koe andjeun keur disiar eta djoeragan andjeun,

andjeun oelah aral soebaha oepami digawekeun siang wengi, bongan andjeun midoenoengan kana artos.

A. A.

***

Diadjar teh mimitina teu matak resep, malah emboeng; prak dilampahkeun; dina ajana emboeng dipaksa engke lila$^{2}$ loba anoe kaharti; datang daek, toeloej resep, datangka beurang peuting meh teu beunang disapih ngan diadjar bae.

A. A.

(Samboengeun).

## ASMARANDANA.

1e. Hese rek sare ki santri, reungit noe djadi lantaran, karek doeg NGENG rek reup geus NGENG, ari disimboet hareudang, tina rasa keuheulna, toeloej dioek nangkeup toeoer, nalangsa bari noendoetan.

(Kaintjer koe loerah santri, mana teuing di Acherat, koempoelna sagala sato, noe maratih noe garalak, ngaganggoe ka noe ma'siat, doeh Pangeran Maha Agoeng, pamoegi Goesti miwelas).

2e. Kapanasan hidji santri, leumpang mani djedjengkean, tina karasa nareptep, tambah taja tatangkalan, panas ti loehoer ti handap, ki santri ngarasa ripoeh, leng lieur katoeralengan.

(Kasenter koe loerah santri, komo deui di Acherat, waktoe panonpoë nodjo, mentrang ka sakabeh oemat, toer deukeut kabina-bina, Ja Alloh Goesti Noe Agoeng, moegi Goesti nangtajoengan).

3e. Keur solat sahidji santri, panonna keukeureutjeuman, bari njengir lewa-lewe, aja sireum pelesiran, kana pipi kana tarang, tina geus ngarasa ripoeh, teroes ngabatalkeun solat.

(Loeangna ki loerah santri, pantes diwadjibkeun tolab, da lamoen manehna njaho, kana hal atoeranana, moal ngabatalkeun solat, koe kitoe oerang teh perloe, noengtoet njaliar elmoena).

(Panambah ti loerah santri, moenggoehing oerang noe awam, kaganggoe sato leutik ge, enggeus sakitoe ripoehna, malah nepi ka batalna, tapi noe geus bisa hoesjoe, tangtoena moal kabengbat).

4e. Aja deui hidji santri, lamoen manehna katerap, koe panjakit nadjan enteng, pohara roehah rahoehna, doeh dih djeung deukeut amarah, kana solat mah geus poegoeh, noe pangheulana ditoenda.

(Harewosna loerah santri, noe kitoe lakoening oerang, tapi nadjan kitoe oge, geuning woeroekna adjengan, tina sadjarah Anbija, sohor Kangdjeng Nabi Ajoeb, moesibat dianggo toat).

Moegi manfa'at ka sakoemna Islam. Alfatihah. Amin.

Wassalam
poen NN.




Samboengan A.M. no. 26.

— — — — — — — — —

Oge hate teh kenging diibaratkeun hidji peti anoe dieusi koe pirang$^{2}$ berlian anoe pinilih, sawarehna kamoeljaan noe aja dina hate nja eta akal. Kamoeljaanana akal, lamoen djalma geus teu boga akal, entong teu boga pisan, tapi koerang atawa miring oge, geus teu pantes aja di imah biasa, tapi ajana teh koedoe di . . . . .

Kadoeana eusi hate teh niat; niat teh oelah dikira teu moelja, nja koe niat pisan amal hade djadi hade, amal goreng djadi goreng, amal goreng djadi hade, amal hade djadi goreng, gandjaran anoe langgeng djeung siksaan anoe langgeng teh goemantoeng kana niat.

Katiloe eusi hate teh nja eta ma'rifat ka Goesti Alloh; kamoeljaanana ma'rifat teu aja babandinganana; kamoeljaan doenja acherat goemantoeng ka dinja; nja kitoe deui langgeng di sawarga djeung langgeng di naraka.

Sadjaba ti eta seueur$^{2}$ deui kamoeljaan anoe aja dina eta hate.

Kaajaan eusi peti anoe sakitoe arahengna, wadjib dimoelja-moeljana djeung didjaga-djagana, soepaja oelah aja hidji roepa barang anoe matak ngotoran ka dinja, anoe achirna matak djadi tjatjad kana eusina.

Deui lamoen koe oerang dilenjepan, sihoreng hate teh hidji lapang pangperangan anoe katjida hebatna, anoe saoemoer-oemoer dipake perang tjampoeh teu aja soeroedna, sabeurang sapeuting teu aja reureuhna, lantaran pangadjakna Malaikat kana kahadean ajana dina hate; gogodana setan kana kagorengan ajana dina hate; pangadjakna napsoe kana roepa$^{2}$ sahwat ajana dina hate; taufek G. Alloh ditoedjoekeunana kana hate; eta kabeh salawasna sili dontja, sili dorong, sili keumbing teu aja pisan eureunna, ma'loem pikiran, kahajang, kasieun, kaemboeng, pangabita, saban sekon datangna kana hate tjara hoedjan, anoe soesah dikepes-kepesna. Ana salah nampana, atawa salah matjikeuhkeunana nja tigoebrag kana katjilakaan tea, sedeng tisoledat hate mah teu saperti tisoledat soekoe. Tisoledat soekoe mah toengtoengna kana laboeh, ari tisoledat hate mah toengtoengna kana koepoer والعياذ بالله.

Ari loeak-leokna hate, leueurna hate, koerang$^{2}$ panggerna, koerang$^{2}$ taoefekna, gantjang tibalikna, gantjang tjilakana.

Anoe matak oelama$^{2}$ anoe laloehoeng mah teu aja deui noe dipake kamelang lian ti manah-manahna; teu aja deui noe dipoesti-poesti, didama-dama, didjaga-djaga lian ti manahna. Dimana geus bisa ngome hate katjida gampangna ngareka anggahota anoe di loear.

Ari sipat$^{2}$ anoe goreng anoe aja dina hate katjida lobana, tapi ajeuna oerang toedjoe perloena bae, anoe pangdjahat-djahatna anoe djadi bibit kana sagala kadjahatan nja eta opat roepa: hidji طول الامل (pandjang tjita-tjita), doea الاستعجال (goeroeng goesoeh), tiloe الحسد (hasoed), opat الكبر (goemede, bedegong).

Pandjang tjita$^{2}$ teh hidji panjakit hate anoe soesah pisan dioebaranana. Nja eta pisan anoe sok ngahalang-halang kana ibadah teh; nja eta pisan anoe sok ngahoetjoehkeun kana kadjahatan teh.

Ari pandjang tjita$^{2}$ teh nja eta rarasaan asa rek lila ngoembara di ieu doenja, asa moal waka paeh.

Djalma anoe kaantjikan rarasaan asa rek pandjang oemoer, matak ngahoedang opat perkara:

Hidji emboeng ibadah ajeuna$^{2}$, engke bae pokna teh dimana geus deukeut ka maot;

kadoea emboeng tobat, lantaran pikiranana sanadjan tobat ajeuna, engke oge pek deui — pek deui, da rek pandjang tea oemoerna;

katiloe toma resep ngoempoel$^{2}$ doenja brana, didahar oelah, dipake njaah, dipake kana kahadean boejoet, basana pikeleun geus kolot, koemaha lamoen pakir geus kolot, koemaha lamoen gering;

kaopat sok teuas hate djeung sok poho kana pibalikeun.

Oerang samboeng deui.

L. S.

Naha para djoeragan istri pameget parantos oeninga sareng parantos langganan 2 serat kabar noe populair di Priangan-Wetan ? ? ?

## Pangaweroeh - Kasehatan.

Samboengan A. M. No. 26.

— — — — — — — — —

### DJALANNA GETIH.

Kantoen nerangkeun pasal n g i n o e m sareng d a h a r. Namoeng samemehna ka dinja, perloe njimpang heula sakedap, nja eta ngadadarkeun heula hal ihwalna getih, sakadar noe perloena bae, soepaja langkoeng kahartos engke dimana pasal nginoem sareng dahar tea didadarkeun, margi patali noe raket pisan ka dinja.

G e t i h teh hidji pakakas badan manoesa noe pangpentingna pisan pikeun sariat hiroep teh. Salasawios tawisna djalma hiroep teh nja eta berdjalan-ngotjor darah dina badanna. Eureun ngotjorna getih, nja eureun hiroepna ge.

D j a d j a n t o e n g (qolb) teh tempat moendar-mandirna getih, nja eta ngaloearkeun getih anjar (noe bersih toer ngandoeng oxygenium tea) sareng ngaboeskeun getih heubeul (noe kotor toer ngandoeng kooizuurgas tea). Teu perloe ditetek seloek-beloekna, koe diterangkeun lantaran kemboeng - kempesna eta djadjantoeng sarta koe kakenjot-kapentjetna getih teh bisa aboes-kaloear oge geus tjoekoep. Oerang geus terang deui, jen getih anjar teh djalanna tina bajah kana djadjantoeng, tina djadjantoeng teroes njaliara ka sakoeliah badan, make djalan oerat² parantina. Sabalikna getih heubeul ti sadajana anggahota² badan, make djalan oerat² parantina, aboes kana djadjantoeng, ti dinja teroes kana bajah. Geus bersih, balik deui tjara tadi.

Ajeuna bade nerangkeun, jen getih anjar (noe bersih toer ngandoeng hawa oxygenium) tea, memeh njaliara kana anggahota² badan, njaba heula kana b e u t e u n g, sarta ti anggahota² beuteung (p e u d j i t²) tempat kadaharan, narima roepa-roepa dzat kadaharan noe geus lemboet sarta entjer, bebekelan deui bahan-bahan pikeun ngadegkeun babagian anggahota² badan. Djadi inditna deui tina beuteung, getih anjar teh mawa oxygenium djeung tjai djeung roepa² dzat kadaharan (atji-atjina tina dzat-dzat noe geus didahar koe djalmana ti awalna), pikeun nganteuran ka anggahota-anggahota sakoeliah badan. Pidagingeun, pitoelangeun, piboeoekeun, pikoekoeeun, geus sajagi dina getih, kantoen ngabagikeun bae ka anggahota-anggahota noe mikaboetoehna bae. Engke dina prakna ngabagi, teu patjorok-teu pahili, masing-masing hideng pada njokot tina getih, dzat-dzat noe alanjar, noe dipiboetoeh koe sewang - sewangna. Sakalian bari mikeun dzat-dzat oeroet make noe koe sewang-sewangna geus teu dipiboetoeh deui, kana getih.

Ari getih teh teu ngotjor tjara waloengan kitoe, tapi entot - entotan, sabab berdjalanna koe kemboeng - kempesna djadjantoeng tea noe piligenti heuleut-heuleutan. Tjobi bae tjandak dina beuteungna pigeulang panangan lempengan djempol, noe disebat „e m e" tea, karaos djedoed-djedoedna.

Tjeuk ahli kasehatan tjenah djedoed-djedoedna qolb teh di djalma noe geus sawawa rata-rata 60-80 kali dina saminuutna. Di baroedak leuwih tjepet (antawis 90 - 140 kali). Di noe karolot ngoerangan.

والله أعلم

إن شاء الله baris disamboeng deui

Salamna poen
Tohir S. a.

## PATANIAN.

Sarerea pada tererang, malah patani mah pada ngarasa sorangan, koemaha njeri peurihna tina kahiroepan patanian djaman ajeuna. Lain bae koe beuki lila beuki koerang beubeunanganana, tapi hargana hasil patanian oge, nja eta pare, teges geus teu aja rasakeuneunana, sedeng warnaning kawadjiban ka nagara reudjeung ka desa, koe patani teh „koedoe" ditjoemponanana. Boh noe boga sawahna, boh noe njawahna (noe njewa atawa noe nengah) rata pada ngarasa kabalangsakanana migawe sawah. Roepa² tarekah djeung ihtiar geusan ngirit-ngirit ongkos migawena atawa ngarah tambah beubeunanganana, nepi ka ajeuna teu atjan aja karasana.

Moenggoeh pikeun patani, sanadjan sawaktoe kieu karasana, wadjib neroeskeun ihtiar djeung tarekahna, sarta noe djadi pangoeroes perloe leuwih-leuwih nitenanana.

Pitoeloeng ti noe djadi pangoeroes anoe moal salah deui, koreh-koreh-tjokna pikeun si patani, teu aja lian kadjaba ti ngenteng² warnaning kawadjibanana, dj. malihara harga parena. Anoe perjoga djadi maranahaneun teh, koemaha si patani bisa balener barang tedana, djeung bisa njoemponan kana kawadjibanana anoe „rada senang meueusan" lamoen teu didjeudjeuhkeun kahiroepanana.

Di antara djago-djago priboemi anoe geus nembongkeun pangbelana dina gempoengan anoe djongok ka noe ngagem kakawasaan, nja eta D j a g o P a r i n d r a, d j r g. T h a m r i n. Dina gempoengan V o l k s r a a d bagian oemoem andjeunna geus tjomatoer, melaan kaom boeloe taneuh, ngan handjakal koerang atawa teu aja noe ngengklokanana.

Paeh hiroepna patani — tjek djago kahot teh — aja dina panangan noe djadi pamarentah, lantaran pamarentah bisa ngatoer hargana pare. Lamoen pamarentah ngersakeun naekkeun harga pare, tangtoe babarina, sarta lain mas-alah soesah; nja kitoe deui lamoen pamarentah palaj nindes harga pare, estoe babari lain loemajan, lantaran pamarentah kawasa ngadatangkeun djeung njetop beas ti nagara lian. Beas ti nagara loear loba noe asoep, tangtoe moerahna harga pare (njiksa patani), dj. sabalikna.

Pamarentah sok nangtoekeun hargana pare ka panggilingan-panggilingan, tapi pahare-hare bae, lantaran teu aja saroepa noe djadi borahna (hoekoemanana) dimana teu noeroetna. Nja kitoe deui saoer djago teh, teu aja panaloengtikan ti noe ti loehoer, ditoeroet henteuna eta atoeran, sedeng harga beasna teu narimbangan kana harga parena.

Meunang tjarita ti noe beunang dipertjaja, tjenah pamarentah rek ngagaleuh pare 25000 ton (reboe kilogram) pikeun persadiaan marine katoet balad daratan, saharga samalioen roepia. Demi meulina rek ti panggilingan-panggilingan, hargana f 4,45 ing dalem 100 kg, sedeng panggilingan koedoe meulina ti patani oelah koerang ti f 3,25 saratoes kilona; maparin bati f 1,20 tina saratoes kilo. Tapi koe tjarita, meulianana panggilingan teh ngan f 2,40 atawa f 2,60 saratoes kilona, nepi ka batina teh f 1,85 tina oenggal-oenggal 100 kg. Djadi panggilingan boga bati noe pohara geweldigna (gedena), sedeng si patani titeuleum dina leutak.

Oepama tina perkara ieu — saoer djago teh — kaabotan koe lantaran meuli torodjogan ti patani, pohara heranna, lantaran lain ajeuna bae meulian pare teh, ka toekang - toekang oge tara aja extra ongkosna. boh dihidjikeun ka B. B. boh ka Credietwezen.

Lamoen seug noe djadi pamarentah ngersakeun loeang noe ka toekang-toekang, ngagaleuhan pare koe pitoeloengna pamarentah handap, tada temen si patani toemarimaeunana, sarta tada temen si patani longsongna dina babajar kawadjibanana. Lain bae matak rahardja ka si patanina, tapi ka noe poerah nagihan kawadjiban rahajat oge moal moesingkeun.

Koe katrangan djago kahot noe di loehoer kaom b o e l o e t a n e u h bisa terang jen noe pinjenangkeuneun ka maranehanana teh teu aja lian kadjaba ti para loeloehoerna, da sanadjan matjoel sasikoe-sasikoe djerona, atawa ngagemoek sawahon - sawahon oge ari koerniana Noe Kawasa distop mah, tetep dina kabalangsakan.

B o e l o e T a n e u h.



### Kade lali.

Dina strookpostwissel kedah diserat nomer abonne, soepados ngagampilkeun kana padamelan administratie.

A d m.



Pilenggah Aboeja
hing fabriek.

Sareng hormat.

Aboeja! matak hawatos koe Aboeja mani djoemarigdjeug semoe noe hoream angkat nepangan para poetoe, kasawat naon Boej! sakitoe mani teu weleh sono poetoe ka Aboeja, anoe sok enggal dibageakeun teh ngan Aboeoeoe . . . ja bae saban-saban soemping. Euh! moal lepat deui kirang bengsin meureun nja Boeja; ma'loem bae Boeja poetoe teh ari seep sasih sok pareboet bae sareng patih goah, koemaha itoe koemaha ieu koemaha . . . . . enz. enz., nembe oge kaping hidji kantong teh atos djedjeritan teu kaop karampa doeka koe naon.

Oelah kirang hapoenten bae Boeja ka poetoe sok elaaat maparin beeeengziiin!

Hoermatna
poetoe Aboeja.

Oedjang! Bener koedoe kitoe ari pokpokan, hade koe omong, goreng koe omong, tjek karoehoen oge, koedoe bisa njoempoet di noe tjaang. Tjaritaan si agoes teh, poegoeh bae matak ngeunah kana beuteung Aboeja, asa dipikamelang asa dipikaheman, sanadjan teu djol djinisna ngalongok, atawa teu katampa ledjetna atawa leupeutna oge.

Demi diatas kakoerangan benzin, teu koedoe dikana gebogkeun deui koe ki dalang teh, sababna barang anoe geus satangtoe-tangtoena, dimana noe k o e d o e k a t a m p a k o e A b o e j a, h e n t e u k a t a r i m a, pirakoe make koedoe tjoekoep. Masianan tjara intjoe-intjoe anoe tjaroekoel boga hasil noe tangtoe, ngotjor saban boelan atawa saban moesim, sageuj make koerat-karetna, anging lamoen teu bisa ngoekoer sakoedjoer, sabaraha nja djangkoeng.

Koe sabab eta koedoe diaringetkeun pisan koe anak intjoe teh, nja eta Aboeja pamohalan bisa migawe kalakoean anoe moestahil tjek adat, nja eta bisa ngirim Moe'min zonder benzin.

Perkara si agoes Eloe hajang tjoekoep bari mahi, oelah abis boelan koerang oeang, atoeh oelah sok njonto ka kolot, da poegoeh oge kolot si Eloe mah kieu sipatna, sok milampah noe todjaiah sarta pahare-hare djeung kahajang. Sabab kitu ari kalakoean Aboeja mah.

Sarerea, pada njaraho, sakoer anak intjoe mah, jen Aboeja teh l e r l i n g k n e k adjengan, anoe sok ngabibita djeung ngalelewang, Geuning saoerna teh, kitoe . . . . kitoe . . . . pigandjaraneunana teh, djeung kieu . . . . kieu . . . . pisiksaeunana teh. Poegoeh bae Aboeja teh ari kana gandjaran mah peureum kadeuleu, beunta karasa, ngan orokaja ninggangna bet ka Aboeja. Dina angkeuh, pageuh kana fahla, ari kalakoean betah dina ma'siat, resep ngoepat, resep liar, resep taeun, resep toeeun, nepi ka waktoe mah kararoeng-raroeng, amar ma'roef dilalaworakeun.

Tjing, tjing, pangira si intjoe bisa k a t a m b a n g b e a s, anoe ditjileuk koe Aboeja teh?

Lahiran adjengan teh, ari hajang salamet koedoe bener nja ibadah, koedoe koekoeh kana kakoedoeanana, oelah a m b i l gampang djeung moedah, kana elmoena masing njatjas.

Koemaha ari Aboeja?

Lapoer baroedak . . . . . . . teu sepi tina litjik, ngagedekeun api-api daroerot dipake panjalindoengan. Ari njiar ilmi kalah ka ingkig, ari datang mah kana tempatna biasa tea bae ngangon kahajang. di noe sirna. di noe laloeasa geusan ngabandoengan bari owah-owah impi, inget . . . . . inget geus aja noe ngadjak balik.

Naha koe pangira si agoes, bisa kaoentoen tipoeng Aboeja tangkas ngabahas?

Alhasil, agoes, lamoen si agoes rek niroe pameta Aboej anoe teu moentroekmoentroek kana djoedjoer, tinangtoe hasilna oge beuki djaoeh, moal soedieun njampeurkeun.

Djigana bae, da Aboeja teh ari kana bener djeung hade mah boeboehan djadi teteken saehoena tea, rada taram-taram, lamoen si agoes hajang senang tjara anoe dipikahajang, batja deui bae hoofdartikel „R i k r i k g e m i" beubeunangan djoeragan D. M. (djoeroe moedi) dina A. M. no. 20.

Lamoen si agoes p r a k djeung p e k mraktekkeun eta nasehat, moal datangka sepi tina pangasih Goesti, pinanggih reudjeung kamahian.

Tapi lamoen si agoes rek tjara Aboeja pahare-hare djeung nasehat tea, sageuj djeung pirakoe — moenggoeh tjek adat Aboeja — make bisa kapaloepoeh nangtoeng, kapimilik doeit ringgit.

# Kadjadian² di mantja nagara.

**Djerman - Danzig.**

Perkara Danzig di Eropa masih keneh djadi tjarita. Lamoen eta oeroesan tatjan beres mah, nja eta njoegemakeun ka ditoe ka dieu, moal weleh djadi soal bae. Memeh njaritakeun kadjadian tina ieu pasal dina minggoe noe kaliwat, pantes pisan lamoen diterangkeun heula saeutik-eutikeun tina kadoedoekanana kota Danzig.

Danzig teh basa memeh perang doenja mah kabawah ka Djerman tapi ti semet 1919 eta kota djadi „merdika" ngabogaan paparentahan sorangan, ngan bae henteu ari merdika 100 persen mah, koe lantaran pamarentahna dikontroleu koe „Beungkeutan Bangsa²" (Volkenbond). Djaba ti eta nagara Polen dina perdjangdjian Versailles 1919 dibere roepa² haq di eta „Kota Merdika" teh dina lapangan ekonomi saperti: a. Djalan² kareta api djeung kareta apina ditjekel koe Polen; b. Polen ngabogaan andil di Bank Danzig; c. Pabean Danzig dioeroes koe Polen; d. Danzig beunang dipake djalan pikeun ngakoetan pakakas perang keur Polen djeung kapal² perang Polen meunang reureuh di Danzig, djaba ti eta Danzig koedoe digawe babarengan di Polen tina ngoeroes palaboean Danzig djeung kaperloean² rahajat Danzig di loear nagara ditangtajoengan koe Polen.

Sakitoe koerang leuwih haq - haqna nagara Polen di Danzig djadi babakoena mah tina oeroesan ekonomi. Djadi dimana Danzig diansloes koe Djerman eta haq² Polen teh leungit. Moenasabah Polen keukeureuweutna emboeng ngidinan eta kota diansloes koe Djerman, komo saenggeus boga Inggris dj. Prantjis disatoekangeunana mah. Tapi sabalikna Djerman oge moal reureuh ngakalan soepaja Danzig balik deui ka Djerman. Demi keur Djerman mah ieu perkara teh lain soal soepaja nambahan karahardjaan Djerman tapi soal p a n g a r o e h, koe lantaran keur Djerman eta kota teh moal pati ngoentoengkeun kantong tjara keur Polen.

Masing sakoemaha hajangna oge Djerman ngamilik Danzig, tapi oepama saajeuna mah djigana moal kalaksanakeun, da koe kakerasan tangtoe perang, koe babadamian moal aja hasilna. Djadi ajeuna Adolf Hitler metakeun akal sedjen. Oepama nilik kana kadjadian² noe enggeus², natrat pisan jen saenjana mah ajeuna oge pangaroeh Hitler hoesoesna pamarentah Djerman, oemoemna di kota Danzig teh geus kabina-bina gedena, da sakoer tindakan² noe didjalankeun koe pamarentah Danzig (ieu pamarentah teh 100% Nasi) djolna ti Berlijn, iboe kota Djerman.

Roepa² bedja noedoehkeun jen taktik Hitler teh djigana rek ngagedean pangaroehna di Danzig.

Noeroetkeun bedja ti kantor Havas (maskape Prantjis) tg. 15 Juli ti Berlijn jen mimitina pamarentah Danzig dimana kaom Nasi - Djerman njieun kongres (boelan September) bakal diterangkeun jen rahajat Danzig kabeh bangsa Djerman, djeung sakabeh djalan² kareta api dj. palaboeanana Danzig bakal dikontroleu koe oerang Djerman, (demi ajeuna koe oerang Polen) katiloe pabeanana Danzig bakal dikontroleu koe oerang Djerman (ajeuna koe oerang Polen). Dimana eta kabeh geus kalaksanakeun — kitoe tjek Havas — kari nerangkeun opisil bae jen

Danzig diansloes koe Djerman. Isoekna tg. 16 Juli djol deui bedja magar tjek salasahidji s. k. Inggris pamarentah Danzig bakal milih Adolf Hitler kana presiden kota Danzig. Tangtoe oerang entong waka pertjaja 100 persen kana eta bedja-bedja, tapi moal samata-mata njebar bedja lamoen euweuh gerentes naon-naon. Beuki gede naker harepan jen Hitler moal ngagoenakeun kakerasan saenggeus kongres parté Nasi dina boelan September taoen ajeuna (1939) dingaranan „Kongres Karapihan". Koemaha pibaloekareunana, oerang teu atjan bisa ngawangwang ngan noe tangtoe bae, jen satoengtoeng eta soal teu atjan beres, oedara Eropa moal waka tengtrem.

## Oeroeseun Inggris.

Dina waktoe ajeuna Inggris keur njanghareupan roepa² soal-soal noe parenting, kahidji babadamian djeung Roeslan, kadoea babadamian djeung Dai Nippon (Djepang) tina perkara Tientsin tea, katiloe aksina Djerman di kota Danzig. Tina perkara pangpandeurina di loehoer geus ditoelis.

Demi pasal babadamian djeung Roeslan, ajeuna angger bae tjara minggoe ka toekang-toekang, teu atjan aja bedja noe sidik nerangkeun iraha piditandaeunana eta perdjandjian, malah beuki dieu teh bet beuki katjiri bae jen boeahna teh dilingkoeng koe roepa² tjoetjoek.

Tiloe atawa opat minggoe ka toekang, geus diwawarkeun jen salasahidji tina pasal noe teu atjan bisa rempoeg teh nja eta kahajang Roeslan, soepaja Inggris djeung Prantjis mere garansi ka nagara-nagara sakoeloneun Roeslan (opat kabehna). Kana ieu pamenta, Inggris c. s. teu pati poeroeneun. Kamari ieu Roeslan noe dipentaan koe Inggris c s. soepaja eta nagara kominis mere garansi ka nagara-nagara Walanda, Zwitserland. Ajeuna Roeslan noe moegen da eta pamenta teh hartina keur kaoentoengan Inggris c. s., tjara pamenta Roeslan noe ditoelis di loehoer. Djaba ti eta teh Roeslan menta soepaja Polen djeung Toerki diadjakan, ieu pasal oge teu bisa dirempoegkeun, koe lantaran Polen teu daekeun ari njieun perdjangdjian kabalatantaraan djeung Roeslan, sabab geus tangtoe dimana perang teh Polen djadi lapang peperangan antara Djerman djeung Roeslan-Polen (lamoen Polen miloean).

Demi oeroesan Inggris djeung Djepang nja eta tina perkara oeroesan Tientsin. Nepi ka ajeuna geus aja kana saminggoena di Tokio, iboe kota Djepang, keur diajakeun babadamian antara Inggris djeung Nippon. Nilik kana galagatna mah djigana teh djalan noe eukeur djeung bakal disorang teh katjida tarengtongna, koe lantaran tangtoengan eta doea nagara katjida bedana. Demi Djepang hajang ngababadamikeun so'al sakabeh lindihan di nagara Tiongkok oemoemna Tientsin hoesoesna, djeung maksoed Djepang njieun „Kaberesan Anjar" di Azia Wetan; ari kahajang Inggris noe dibadamikeun teh ngan soal Tientsin woengkoel, da tjenah oepama lian ti eta mah noe dibadamikeunana nagara² sedjen oge saperti Prantjis dj. Amerika koedoe dibawa badami.

Pamenta pamarentah Djepang teh, disatoedjoean pisan koe rahajat Djepang. Samemeh babadamian antara gegeden Inggris djeung gegeden Djepang, dimimitian di ditoe di dieu roepa² perkoempoelan Djepang njarieun gempoengan anoe diloeoehan koe mangreboe-reboe djelema. Di oenggal-oenggal koempoelan noe ditjaritakeun teh nja eta tangtoengan Djepang terhadep Inggris koedoe koeat pisan. Eta koempoelan² teh diimplik-implikan koe demonstrasi anti Inggris di oenggal tempat, nja kitoe deui di Tiongkok noe geus katjekel koe Djepang.

Djaba ti kadjadian-kadjadian noe geus kaseboet di loehoer, noe ajeuna keur meudjeuhna haneut teh, pareboet paham di Amerika antara pamarentah djeung Bale Rahajatna tina perkara ngarobah wet netral. Ieu wet teh gede pangaroehna kana poelitik doenja, noe matak ajeuna sakitoe ngariboetkeunana.

MORAWI




## Bale Rahajat.

Pamandangan oemoem di Bale Rahajat bagian kahidji, atawa tjek Walandana mah eerste termijn, geus lekasan.

Dimana djawabanana pamarentah geus katampa deui koe anggahota-anggahota Bale Rahajat, toeloej njarieun pamandangan oemoem bagian kadoea, (pikeun ngadebat djawaban pamarentah). Oepama ieu geus rengse toeloej pamarentah ngadjawab deui (bagian kadoea), sarta pamandangan oemoem ditoetoep, da geus doea kali sewang sili debat.

Sadjeroning ngadagoan djawab pamarentah, bagian kahidji (1e. termijn) kana pamandangan oemoem bagian kahidji, Bale Rahajat geus njieun pamandangan² tina bahroeteng sadepartemen². Noe enggeus ditjaritakeun dina minggoe noe kaliwat bahroeteng² a. Bale-bale Agoeng (diantarana Bale Hindia, Bale Rahajat enz.), djeung Pamarentah (gadjih Kdj. Toean Besar, Sekretarisna dj. r. r. d.); b. Departemen pangadilan; c. Departemen pangadjaran; d. Departemen perang.

Dina keur ngababadamikeun bahroeteng Departemen pangadilan Kdj. Soedibio Koesoemo ti pakempelan para Boepati geus njarioskeun kadoedoekanana Panghoeloe - Panghoeloe. Saoer mantenna, kadoedoekanana baheula leuwih loehoer ti manan ajeuna, koe lantaran djaman ajeuna mah pangartina tina kaislaman tinggaleun pisan. Ti dinja mantenna njarioskeun jen dina gempoengan para Boepati Djawa Tengah geus dimoepakatan soepaja panghoeloe landraad didjieun panghoeloe regentschap, deui mantenna njoehoenkeun soepaja para panghoeloe ditambahan kaoentoenganana.

Wawakil Islam oge nja eta djrg. Wiwoho njarios dina keur ngabadamikeun bahroeteng Departemen pangadilan, tina perkara Madjlis Islam Loehoer (Hof voor Islamitische Zaken djeung Raad² Agama. Saterasna mantenna njoehoenkeun perhatian ti pamarentah kana kahajangna kongres M. I. A. I. noe kadoea. Tina pasal kadoedoekanana panghoeloe-panghoeloe oge andjeunna miloe njarios sarta njoehoenkeun soepaja diperhatikeun pisan koe pamarentah. Djaba ti noe di loehoer loba deui anggota noe njarios. Dina A. M. mah oerang toeliskeun noe patali dj. Islam atawa noe parenting pisan bae.

Saenggeusna bahroeteng Departemen pangadilan dibadamikeun dina bagian kahidji, toeloej pamandangan bagian kahidji tina Departemen perang djeung pangadjaran.

Dina ieu babadamian wawakil rahajat Arab di Indonesia djrg. Aldjoefry geus ngadamel pamandanganana. Andjeunna njoehoenkeun perhatian pamarentah tina perkara sakola keur oerang Arab. Djaba ti eta andjeunna njarioskeun tina perkara artikel 177 Indische Staatsregeling (dina A. M. no. 21 oge tina ieu perkara parantos ditjarioskeun M.) Andjeunna ngamoepakatan kana tangtoenganana Madjlis Islam Alaa Indonesia (M. I. A. I.) nja eta soepaja artikel 177 I. S. entong ditjaboet.

Kdj. R. A. A. A. Soeria Nata Atmadja, Boepati Tjiandjoer njarioskeun jen di Parijs, London, Berlin, geus aja masdjid, sarta mantenna njoehoenkeun ka pamarentah soepaja di nagri Walanda oge diajaan, sabisa-bisa koe mere pertoeloengan ka pakoempoelan² Islam noe aja. (Sakoemaha para maos parantos oeninga mantenna nembe soemping ti Eropa. M.)

Dina ieu babadamian katjiri aja doea parte noe hajang ngagedean pangadjaran partikoelir, babakoena kaom karesten dj. noe hajang ngamadjoekeun pangadjaran oemoem (netral). (Morawi).

—o—

## Deui-deui ngahina!

Hinaan-hinaan ka agama Islam mindeng pisan kabedjakeunana. Oenggal taoen di Bale Rahajat koe djrg. Wiwoho, wawakil Islam, disoehoenkeun ka pamarentah soepaja pamarentah ngadamel wet noe bisa ngahoekoem ka sakoer noe ngahina agama, tapi nepi ka ajeuna eta wet noe didago-dago koe rahajat Islam teh, lebeng keneh bae.

Tjoba dina „Pemandangan" 19 Juli no. 161 poë Rebo aja kommentar tina perkara hidji madjallah minggoean noe ngahina Islam. Eta madjallah teh ngaranna „Piccolo" adresna: De Riemerstraat 84 Den Haag (nagri Walanda).

Dina nomer 20 tg. 4 Juni '39, taoen ka 15 katja 29, geus aja gambar loeloetjon (mop). Eta gambar netelakeun hidji lalaki noe pohara sieunna, dioek dina korsi dirioeng koe awewe limaan, anoe arambek, sarta noe saoerang noendjoek-noendjoek ka si lalaki noe dina korsi. Sahandapeun eta gambar aja toelisan noe kieu oenina:

„Getrouwde mannen mopperen soms, maar laat hen bedenken dat zij Mohamedanen hadden keennen zijn."

Oepama dina basa Soendana mah meureun kieu:

„Lalaki noe geus kawin osok koekoeloetoes, tapi maranehanana sina inget, jen maranehanana saenjana bisa djadi Moeslim."

Koe „Pemandangan" ditambahan kieu: „....Djadi dengan lain perkataan: jang menghina perempoean tidak lain kalau tidak orang laki-laki Islam. Dengan demikian jang dimaksoed tentoenja: agama Islam membolehkan kaom laki-laki merendahkan kaoem perempoean, sedang didalam hoekoem Islam tidak terdapat satoe ajatpoen perintah jang demikian itoe, meskipoen boleh djadi ada antara orang Islam jang soeka menghina kaoem iboe, tetapi tidak berdasar kepada hoekoem agama. Poen diloear Moeslimin tidak djarang jang menghina kaoem iboe."

Sakitoe pamandanganana s. k. „Pemandangan, koe A. M. teu koedoe ditambahan deui.

Na iraha atoeh pamarentah bakal ngajakeunana wet pikeun ngadjaga noe hoena-hina teh? Moedah-moedahan bae sing geura diajaan. (Morawi).

—o—

## Openbare Congres „Perserikatan Oelama Indonesia" di Tegal.

(samboengan A. M. no. 27).

KEBANGOENAN 'ALAMIL ISLAMY

Diterangkan oleh sdr. Toean Tan Tian Joe, salah seorang Tiong Hwa Islam. Spr. mengatakan boekan jang dimaksoed dengan kebangoenan Islam itoe, Islam baharoe akan naik keatas, tetapi jang dimaksoedkan disini ja'lah kebangoenan Islam sesoedah djatoeh. Disini boekan agama jang djatoeh tetapi Oemmatnja. Pada tahoen 264 H., moelailah keadaan Oemmat Islam soeroet dari pada kemadjoeannja. Itoe sa'at timboel beberapa choerafat, malah ada kitab diberi nama „Insan kamil", jang diterangkan didalamnja tentang kebathinan. Sedjak waktoe itoelah orang Islam moelai memisah-misahkan soal kebathinan dan kelahiran. Ahli-ahli tasawoef mengarangkan kitab² jang terpetik dari karangan Aristoteles. Disinilah kedapatan pengadjaran jang menerangkan rahasiah² hoeroef Qoerän, oentoek didjadikan djimat, pemantjing hati orang, soenglap . . . . . enz. (Publiek ketawa).

(akan disamboeng).

## Rapport soesoe boelan Juni 1939.

| Pameresan | Vet-gehalte | Vetvrije droogrest | Zuurgraad | Reinheid | Katrangan | Kaberesihan |
|---|---|---|---|---|---|---|
| 1. Melkerij „de Bron", Gekbrong. | 2,8% | 8,65 | 6,4 | Aloes | Babagianana djeung kaalaanana aloes. | Rada sedeng. |
| 2. Melkerij „Kleinsegoenoeng", Patjet. | 3,5% | 8,57 | 6,0 | Aloes pisan. | Idem. | Sedeng. |
| 3. Melkerij Camoenie, Tjiandjoer. | 3,2% | 7,89 | 4,8 | Aloes | Babagianana dj. kaajaanana teu aloes koe lantaran S. G. na dj. vetvrije droogrest handap djeung positieve alcohol proef. | Sedeng meueusan. |